# HENGESHII LA II XIDHAY



**Sheeko**

**1**

Waa galab carraw, maanta cadceedu aad bay ugu kululayd iyada iyo intii sabada joogtayba siraadkii cadceedda ayaa ka sii qiiqaya, waxayna hoggaanka haysaa oo kabaha ka goynaya hayinkii ina Taani ahaa oo afarraysan.

Way daallan tahay waxaa se u dheeraa wax soomaaligii maqlaa ka dhiidhiyo. Muxuuyahay tolow?

Waa gabadh ay ku kufsadeen ciidamada guumaysigu xalay habeenimo meelaan ka fogayn ceelka, in kastoynan ahayn

dhacdo uguba oo ay Itoobiya xumaan nooc kasta dadkeenna kula kacday hadana waxay ahayd uun dhiillo maantaa soo yeedhay.

Waxay daalka iyo calool-xumadaba isku dhaafinaysaa salsalkii caanka ahaa ee:

-*Adna caynku ku gooyoo*

-*Anna caato ku raagaye*

-*Caddaawoow labadeenna*

-*Midkeennee cabanaayoo*

-*Cagta loo dabciyaa....*

-*Shaluu taagan ahaa*

-*Xaluu tiirka ku xidhnaa*

-*Waa tagooga-casoobayoo*

-*Dhulkuu taakinaayaa.*

Waxay ku soo baxday reerkii oo indhahoodu intii muddo ah xaggeeda soo jireen, waxayna duleedka ku siimartay kuray maqal raac ah oo boodh badan, waxay isku dayeen inay wax u sheegaan hadiiba ay daallanaydna way tahliwayday inay ka war-gurto. Hooyadeed Gacalo ayay is nabdaadiyeen markay dhaankii fureenna waxaa kusoo xoomay dad iyo duunyaba ilmadaw badan oo jidiinku qallalay harraad daraadii.

Ayada oo kub-ku-boodhle ah ayay ardaagii ku gataati-dhacday, qaddar yar ka dib waxaa gadaasheeda "Assalaamu calaykum" kaga naxsaday cod-nin oo aad u dayaamay, dagdag ayay isugu boobay garbasaartii oo dhexda ugu xidhnayd iyada oo huwanaysa maradii walina aan jalleecin ayay cod hoose kaga qaadday bariidadii, hadiiba ay dhugatayna waxay aragtay nin dheer oo raan sidiisa u dheerina garbaha joogto, isaga wajigiisu waa ku cusubyahay balse way garan kartaa inuu yahay ciidanka naftood-hurayaasha J.W.XO.

Is-waraysi gaaban ka dib wuxuu waydiiyay "Gaalo wax sheegi miyaad aragteen?" ma aha su'aal uu dhab ahaan jawaabteeda sugayo ee waa arar uu hadalkiisa ugu gogol-xaadhayo waayo isagaa uga war-roon sidaan dib ka ogaandoonno, wiilka waxaa ka muuqata diif iyo harraad, bishintuna way qallalan tahay oo waa nin golon-golay balse cidnaba wax lur ah  uma muujinayo iyadu se waxay si uun dareemaysaa inay wax intaa dheeri  jiraan. warkii oo tafatiran ayay ooga tibix-siiyay iyo wixii xalay ka dhacay Ceel-jiir, sidoo kale waxay u sheegtay isla xalay inay soo baxday gaaladii imikana aan la garan karin meel ay joogto.

(War laqabo xiisa malehe)

Waxay se dib ka ogaatay inuu qalbiga ugu dhisayaye isla markaa uu dagaal ka soo baxay, wiil dhaawacana ay wataan.

Malaha xalayba markay ka war-heleen wixii ay gaaladu gaysatay gabadhaas ayay saaka weerar ku qaadeen iyagoon cidna kala-tashanin madax-sarena gaadhsiin, intay dhawrtan wiil oo meesha ka dhawaa hadhkoo cad weerar gaadmo ah ku qaadeen ayay si fiican caalsaaraha uga heleen.

Waa lix natii-hure iyo wiilkan dhaawaca aha, dhaawacaas mooyee waxkale masoo gaadhin wayka il heleen, iyaga waxba ma gaadhin marka loo eego waxay gaadhsiiyeen gaalada.

Way se ogyihiin inayna ka hadhaynin, oo maxay uga hadhi sow nabar xun kalamay ayaansannin iyaguna saw xaq uma laha inay aarsadaan? Way isu qayshatay iyada oo laba guuto aha ayay raadkoodii soo qaadaysaa sidaan dib ka ogaan doono.

Wuxuu yidhi "na soo yara gaadh huuno biyana waan u baahanahaye" iyo dhaqaaq uu isku daray iyadiina wataa kabihii oo ay hadda uun iska bixisay dib u illatay, daal mahayo hadda tolow miyay nasatay? Daalkii taagnida ka tuurayay eeggadan away maxaa ka duuliyay? Ma dareen nafsi ah ayaa baddalay? U malee.

Waxay dabka ku tuurtay gasiin fudud iyo shaah ayada oo wadda ayay xidhkii ugu gaysay markaasay indhaheedu u warrameen wuxuu carrab u sheegi lahaa.

Waxay aragtay dawooyin, irbado iyo qalab kale oo wiil lala dul-taaganyahay meelana wax cadcad lagaga duuduubay,

waxay garatay inuu wax kale dhacay iyada oo tafatir u baahan wiilashiina kolba mid waydiinaysa "Maxaa idinku dhacay?" ayuu si kadis ah naftii-hure Cali-aar oo ay horay isu fool yaqaaneen ku yidhi; "Walaal wiilkan dhaawaca ah mooyee wax kale na ma soo gaadhine xabbada ka fadhiiso." iyo "Allahu akbar…!"

Intaa waxaa ku xigtay rasaas geedkii ay hoos-taagnayd qadawga dhulka soo dhigtay!

Waligeed maqal mooyee ma ay arag xabad dhacaysa.

Cali-aar waa nin madaw oo dheer timuhuna gaydhoobeen, waa halyay ay ku faanaan la-jirkiisu, cadawguna ka argagaxo, Cali-aar waa wiil-hoog lagu ciil-baxay, waana ragga lagu halleeyay qoriga isna lagu hoogay ee silsiladda jiita ee girinoofka loo yaqaanno.

Waa kan sidii wiil kaleedhiyaya addimada kala fogeeyay. Intaa kadib....

Goobtaa wixii ka dhacay hadal laguma cabirikaro qof looga sheekeeyayna rumaysan maayo. Geeridu isku dhadhan ma noqonayso markii seefta xaqa la weheshanayo iyo marka la ilaashanayso maslaxo gaar ah iyo dano shaqsiyadeed sida: mushaar, darajo iyo wixii lamida. Halku-dhagoodu waa digri "Allaahu akbar" Wehelkooduna waa Eebbaha koonka abuuray, Mullaaxo waa maalintii ugu horraysay ee ay indhaha saarto wiilashan oo xarbi ku jira, "hebelbaa dhintay" iyo sheeko mooyee waa maalintii ugu horaysay ee ay aragto ruux

ay sambabada xabbadi ka la baxday horteeda ku soo dhaco. "nasiibadanaa, mid-walba wuxuu dhimanayaa isaga oo ku celcelinaya tawxiidka!" ayay hoos isugu tidhi.

Waxay gashay saacado argagax wata, duufaanta madaafiicda iyo hubka ciidda hurinaya ee laysku garaacayo waxay ku rideen cabsi aan abid soo marin, garaaca wadnaheeda waxa aad moodaa in uu feedhaha jajabinayo.

Wiilkii shihiiday baa halkan yaalla isaga oo aan is-rogin, qorigiisii waxaa ku soo gurguuranaya isaga oo dagaalamaya wiilkii dhaawaca hore  ahaa.

Qori la'aan ma ahayne laba xaalo dartood buu u qaatay; mid waa si uuna cadawgu u furanin haduuba soo gaadho halkan. Mida kalena waa mar hadduuba Isagu dhaawac yahay ciidankiisa hadii la jabiyana uuna talaabo rogi karin inuu rasaasta sii isticmaalo illaa inta uu ka dhimanayo.

Way nasiib badnaayeen oo waxaa caawiyay xidhkan ay ku jiraan oo uu cadawgu dibad-yaal ka yahay, naftii-hure walba geed ayuu foodda saaray. Balse waa la hareereeyay. Mullaaxana waa dhex-kubari oo raggan is-dilaya ee adeegsanaya qoryo ayna samaysane barteen sida loo rido oo kali ah, ee aan garanayn sababta ay isu dilayaan (Mayee mid baan aqoon sababta uu ka kale u dilayo)  ayay miskiintani dhaxdooda beerbeer u jiiftaa. Iyada oo daawade ka ah waxa dhacaya sidii inay labada qoriba kala soo heshiisay badbaadada nafteeda ayuu wiilkan horteeda yaalla daqiiqado ka hor faray inay dhulka is-tuurto.

Naftii-hure Cali-aar ayaa amar ku siiyay Cabdi-yare in uu gabadha meesha ka saaro si ay u badbaaddo, Isna xabaddii oo socota inta uu gacanta la booday ku yidhi "Istaag"

Malaha Iyada way la fool-xumaatay arinkaasi, boqol farriimood oo kala daran ayaa gudaha nafteeda uga yimid "Hadaadan qoriga qaadanayn miyaad iska wayday tabar kale" ayay hoos isugu tidhi, inta ay iska dhufatay wiilkii "War i siidaa oo ragga iska celi, ililililili...."

Alalaas ayay la daba istaagtay, wiilashiina intay is ballaadhiyeen "Askari waa mooraal" waakii la yidhiye ayay gaaladii la kaceen, waxaa hadana soo dhacay Cabdi-yare oo isna tawxiidka boobaya!

Cali-aar oo laba silsiladood faaruqiyay ayaa Isna meeshan gayllamaya, qoriga afkiisa waxaa la moodaa dhimbil galool ah.

Midig bay jeedaalisay saa waaba kaligii, ragii kalena way wada shihiideen, illeen wixii dhawaan maqalkeeda halakeeyay ee qiiqa iyo habaaska ku asqeeyay wuxuu ahaa baasuuke lala beegsaday. Wiilashii Cali mooyee xataa wiilkii dhaawaca ahaa ku daa! Balse gaaladiina markan waa la daaduumiyay, waxaa ka jooga wax yar, qiyaastii malaha naftii-hure kasta wuxuu galaaftay toban gaal, sawaxanka iyo qaylada ka baxaysaa ka badan rasaasta ay markaa ridayaan.

Jabka soo gaadhay waxaa ka mid ah in halkaas lagu toogtay hogaamiyihii kibirka badnaa ee ku caanbaxay kufsiga gabdhaha iyo gawraca waayeelka oo lagu magacaabo Tasfaaye

iyo madax kale oo badan, intii soo hadhay wataa isku wareegaysa sida jinac dareemayaashii laga gooyay.

"Allaa ilehe waa loo aarguday Faadumo-cad." ayay hoos ka leedahay waana gabadhii habeen hore lagu fara-xumeeyay Ceel-jiir. Walaalkeedii la dhashayna kama dhiidhiyin wixii walaashii lagu markaday ee wiilashaa haaddu ugu qadaysay.

Waxaa lagu magaacaabaa waa Faadumo walaalkeede Farxaan hadii wax laga waydiiyayna wuxuu ku jawaabay; "Gaaladu gabadh iyo ka badanba inay kufsan waan ogayn."!

Qaydaraan uu dab ku xar-xardhay ayuu wareejinayaa taxtaxaashna uma dhinna Farxaan, ma oga xarragada shuruudaha ka horreeya inay sharaftu koow ka tahay waa'se talo ka diimoon. Ficiloow ku away!

*Gargaarka Eebbe waxaad ku heshaa isku hallayntiisa, waa se haddaad buuxiso shuruudaha lagu xidhay.*

***

# 2

**Shuruuduu kuwaajibay**

**Ma galeen shinkoodii**

"Ka xaqqa u taagan unbaa sarraynaya xataa haduu xadhiga daldalaaddu dhulka dhigo."

"Dulmanuhu dhibaatada loogaysanayo halyay ayay ka dhigtaa, ka wax dulmiyana si kasta oo uu muujisto islawayni qalbigiisu wuu gariirayaa."

"Haduu seeftaydii jabiyay madfacaagu baadilku xaqqa ma jabindoono." Waa weedhihii shihiidkii waynaa ee Cumar Al-Mukhtaar.

Xaqqa iyo baadilku waligoodba waxay ku jiraan loollan adag oo aan dhamaanayn inta aduunka laga duubayo, marar badan waxay u ekaataa in uu baadilku guulaystay, waa se u'eke aan xaqiiqo ahayn islamarkaana lagu imtixaamayo dhibanayaasha kuwa ay rumayntoodu dhidbantahay iyo kuwa iimaankoodu liito si loogu kala madho waxay kala mutaysteen, waxaana dhacda inay qaar badan loodiso dhadada cimriga gaabani.

Cali-aar iyo Mullaaxo waxay ka soo badbaadeen lama suureeyaan la moodo kuwo aan sina looga gudbikarin. Wuxuu midkoodba meel ka baxay xidhkii gaaladii oo aragta, balse awood ay ku hujuumto ma hayso hadday haysana kuma dhacdo, oo waxay ka doorbideen ninkan iyo sharkiisa in uu sidaas ku dhaafo.

Aadamahu Gaal iyo Muslimba ku tir-tirsiga geerida, naf-hurista iyo biimaynta jidhka  maxaa ku qasba? inay haaddu ku cunto geed hoostii qofku isaga oo og oo muddo yar ka dib carrada ka mid noqondoono, dhiiranaantaasi ma

ilaalinta sharaftaa? Ma hamuunta libintaa? mise waa diidmada quudhsiga? Malaha waa intaba.

Yeelkeede; innaga diinteenu waxay inna fartay jahaad, marbuuna waajibaa. shuruudihii uu ku waajibay ma galeen shinkoodii? Intaas qofka muslimka ahi in uu is-waydiiyo unbaa haboon, ma aha falsafad kale in aan ka tixraacno.

Jihaadku wuxuu kaga jiraa diinteenna suuban halka kuruska geelu kaga jiro hilibkiisa.

Quraanka, suuradda sagaalaad ee Al-ttowba ayaa wax badan jahaadka inooga sheegtay.

Soomaalidu ma aha sida lagu sheego badanaa amaba ay iyadu isku sheegto in ay tahay dad qalbi adag oo ka duwan ummadaha dunida, si fududna aan wax loogu sheegi karin, taas waxaa beeninaysa taariikhda, diinta Muslimku markay soo gaadhay inay si fudud ku qaayibeen, tifiq dhiig ahina aan ku daadan.

Waxaa jira dacaayado lagu marin habaabiyo jiraalka soomaalida oo shisheeye soo maleegay iyaguna sii naaxiyeen ha ba ka ahaato aqoon-darro'e waxaana laga dheehan karaa erayada; "waligeen midoobi mayno" iyo "waligeenba waa layna guumaysan jiray e maxaan la xoroobi la'nahay?" Iwm.

Waxaana laga dhaadhiciyay inay umadaha dunida ugu xunyihiin, uguna ficil daranyihiin midnimo la'aanteedana lagu garan karo.

Waxaa se lagala dagaalamay dhan kasta iyo si kasta oo ay wax uun ku dareemi lahayd. Aqoontu waa tallaabada koobaad ee lagu gooyo silsiladaha adoonsiga taasina afarta addinba way kaga xidhantahay.

Kaliya waxa haysta aqoon la'aan iyo jeedal kulul oo lala kortaagan yahay intaas oo isu-bahaystay ayaa ka dhigay sida ay tahay ee ma aha wax hiddasidahooda la socday.

***

**3**

## Illowsiinta Xaqqa

Nin beri ah ayaa dambi lagu soo eedeeyay, isaga oo labadible u xidhan ayaa la hor keenay garsoorihii, waxaana lagu xukumay xabsi dheer isaga oo midhaa ku qaylinaya: "War anigu dambigaa ma galin ee wax hubsada" ayaa lagama dhagaysanine  dhacanta loo jiiday.

Waxaana lagu xareeyay qol yar oo dad waal-waalan ku jiraan wuxuuna mar labaad ku calaacalay "War bal dadkan uun iga saara tol haddaad tihiin oo qol dad qumani joogo igeeya."

Miskiinkii waa looga sii daray, oo waxaa la geeyay qol cidla' ah oo aan joog mooyeen jiif lahayn cidhiidhi darteed, wuxuuna mar sadexaad ka durraansaday in ay dhaafiyaan cidladan iyo cankabuudda oo haba waallaadaan'e dadkii uun ku celiyaan.

Mar kale ayaa looga daray oo waxaa la geeyay qol uu dhax-yaallo doofaar bakhtiyay, wuxuuna mar kale ku cabasha ooyay in laga saaro meeshan iyo qadhmuunkeeda oo bal lagu celiyo qolkii cidlada ahaa ee hadda uun laga soo saaray kaasaa u dhaamee.

Hooggiisa waa looga sii daray haddana oo isla qolkii bakhtigu yaallay lagu figeeyay! Wuxuuna mar shanaad ku tawaawacay

in asxaan loo sameeyo oo laga furo xadhigga, bakhtigaba ha iska weheshadee!

Waana laga aqbalay markan oo doofaarkii iyo isagii la isu daayay. Dabcan Isaga oo raalli ku ah, sharci darradii lagu xukumayna aan xusuustaba ku haynin oo faraxsan!

Haddaba waxaad ka cabanaysay wax ka wayn markii laguu geysto waxaad si tartiib-tartiiba uga tanaasuli xaq badan oo aad lahayd, si aad usii noolaato uun, ugu dambaynna waxaadba sidaa ka dhigan noloshaada dabiiciga aha adiga oo aan is ogayn.

*Waxa ay noloshu ina barto badanaa su'aal iskama waydiinno waana halka ay murti-yaridu ka billaabato.*

***

Waxa ay ogaatay in aanu u fadhiyin jiheeyuhu, waa kaymo jiq aha oo abaartu ka muuqato, raadka ugaadha iyo dugaagga mooyee cid kale kuma dhax saqaafin muddo dheer, meesha aad cagta saartaba waxaad kaga tagtaa raad qurux badan oo la moodo in uunan abidkii tirmi doonin. "Waraabaha iyo Wayaanaha midkee daran" ayay iswaydiisay. Wakhtigu waa

heemamaw, ninka iyo geedka lama kala saari karo, iyada oo aan garanayn meel ay u socoto sidoo kalena aan garanayn meesha ay ka timid ayay ka dul dhaadhacday  tulud geela oo ay ku hardamayaan raxan libaax ahi waxayna ahayd kolkaa bakhti oo badbaado ugama baahna walow cid badbaadisaba ayna jirin.

Naxdin ayay la dhididay waxayna dareentay in ayna arag oo ay ku jalabutaynayaan lafa dhuuxa iyo heenka neefka, way fadhiisatay oo neef xoogle qaadatay, hiinraageeda ayay ka baqday in ay maqlaan oo afka gacanta saartay, garaaca wadnaheeda waxaa la moodaa durbaan, hal cabbaar dabadeed inta ay sinta bidix ku fadhiisatay gacanta bidixna cuskatay iyada oo ta midigna wadnaha saaraysa ku gabbatay geed gaabkii qarada yaraa ayay dib u guratay haddiiba ay laba iyo sadex geed dabamartayna yididiilo nololeed ayaa gashay.

Dhawaaq markay ka durugtay ayay kabahii jiqillada gaysatay oo cagaha waxkadayday.

Iyada oo tincasta iyo gacandhidu calaacalaheeda isku dhoobeen balse aan markaa dareemaynin ayay sida Koraha geed dheer oo Labi ah figta uga baxday, halkaas oo ay habeen hoog badan ku qaadatay, waxayna dhex-kubari u ahayd laba cadaw oo aan midina badbaadinayn.

Waxay ku fakartay inay horraanba ku khaldanayd anbashadan ay ku raad gadanaysay, haddana waxay ku hamiday in ay ku saxsanayd, maxaa yeelay; waxa ay is-barbar dhigtay iyada oo libaax ku casheeyo inay ka roontahay gaal balag lihi in uu gabadhnimodeeda u waayo cudur iyo caabuqna ku beero.

Habeenku dheeraa markaad sugto! oo jarafka sarmaantu foodhi badanaa markuu fooraha dabayshu ku dhaco!

Kaambuliga qallalani shanqadh waynaa marka uu dareen cabsi jiro!

Waxay maqli jirtay saynta libaaxu way foodhidaa habeenkii, dhamaan codadka u baxayana waa kuwo argagax badan! Xataa aamuska laftiisa ayaa argagax wata mararka qaar!

Dhawr jeer ayay gama'day oo ka dhici gaadhay, waxay is aragtay iyada oo sii daysay laantii ay ku dhaganayd, oo ay ku baraarugtay iyada oo siibanaysa, si halhaleel ah intay ugu dhagtay ayuu dhidid qabaw dhabarka shax ka yidhi.

Waagii markuu beryay inta ay soo dagtay ayay fiirfiirisay raadadka geelashu dhanka ay u jeedaan iyo bal jihada reeruhu ka xigi karaan, islamarkiiba waxaa ka baxay salalkii, waxay garatay in uu reerku dhanka Bari kaga aaddanyahay, fooftaan geelna u jiro, markiiba cagta ayay saartay, hadday reerkii gaadhayna waxaa loo sheegay war naxdin badan oo uga daran wax walba oo dhici karay!

Ayaan-darradeeda waa Maandaweeye oo ay ku qafaalatay gaaladii gambigii shalay, waa siddeed iyo toban jir madi ah oo u dhaxeeya todoba gabdhood oo dhaarta ugu dambaysa ku

mara. Dhulkii ayaa la wareegay. Duhurbay ahayde gudcur bay u noqotay! Halkii baana miyir ugu dambaysay!

Sadex habeen ka dib waxaa yimiday Maandaweeye oo aad loo jidhdilay gabood-fal badanna loo gaystay aad ayay ugu faraxday, guud ahaanba xaafaddu balse Mullaaxo waxay u ahayd wax intaa ka wayn.

***

Waxaa Baarri laga qabtay ceelka, jeer uu arooriyay adhigii, isagoo daallan oo markaa uun darka ka soobaxay ayay laba dabaqoodhi ahi amar ku siiyeen inuu dhaamiyo labaatan jeerigaan oo biya aha "hadda unbaan ka soo baxay karkaarka mana awoodo." ayuu ugu jawaabay.

"Waxkale ayaad aaminsantahay e sharciga ilaali oo biyaha dhaami waryaa" ayay ugu celiyeen

Tolow ilaalinta sharcigu ma siday doonayaan unbaa?

"Ma yeeli karo" Haduu yidhina waxaaba qabsatay dharbaaxo kulul oo hadiiba labada indhood hillaac ka baxay.

Wuxuu moodayay inuu fadhiistay laakin wuxuuba arkay isagoo afka ciid ku leh oo dhulka yaalla, illeen kii kale ayaa qoorgooyo isugu maray.

Sidaa ka ga ma ayna tagine intay jiideen bay la tageen xeradii oo aan ceelka ka fogayn, waxay horjoogihii budhcadda u sheegeen in uu ninkani wax kale aaminsanyahay. "Adeer waxkale ma aaminsaniye Ilaahay unbaan aaminsahay" ayuu ku tawaawacay miskiinkii oo waxay ku dileenna u sheegay. Tolow ma iyagaa la aamini lahaa?

Isagoo luudaya ayay soo daayeen, markuu reerkii gaadhayna tan iyo kalkii kale wax hawl ah ma qabanin, nabaradii ka sokow ciilbuu la hagoognaa, kalkii sadexaad marka la joogo ayuu go'aan ku gaadhay inuu qorto ciidanka dabaqoodhiga si'uu  u aargoosto! oo kaalay, tolow aargoosi ma u noqon inuu kamid noqdo isla budhcadii waxyeellaysay? sow isla iyaga taasi guul uma aha?  sow ujeedadoodu ma ahayn inay dadnimada ka dilaan oo ay hoos ugu celiyaan heerka ay joogaan? sidee buu u fakaray wiilku!

*Kuwa guulaysta marwalba waxaa u gacan haadiya Kuwa guuldarraysta si ay u la guuldarraystaan.*

Waxaad se jabtaa markaad fursad u siiso.

Guushu ma aha in aadan ahayn ka dhintay oo kali ah.

Xilligii gumaysigii reer Yurub geesigii Patrice Lumumba wuxuu ahaa halgamaa reer Koongo aha oo la diriray guumaysigii Biljam xoriyadii Koongana ka soo faramaroojiyay.

Xornimadii ka dib wuxuu noqday raysulwasaarehii u horeeyay ee jamhuuriyada Koongo 24-june-1960 kii.

Wuxuu ahaa nin aan ku koobnayn Koongo oo kaliye wuxuu ahaa nin  u dhaqdhaqaaqa midnimada Afrika oo necbaa guumaysiga iyo quudhsiga shisheeyaha.

Xoogagii uu ka xoreeyay waxay ka maarmi waayeen khayraadkii Koongo ee ay dhuuqayeen waxayna abaabuleen inay ka gooyaan dhulka intii macdanta lahayd, Lumumba arinkaa wuu iska soo taagay kadibna way afgambiyeen 17-January-1961kii  ayay si foolxun ugu dhugtameen, meel fagaare aha ayayna ku toogteen isaga oo 36 jira iyaga oo adeegsanaya dadkiisii.

Maanta se wuxuu ku xardhanyahay qalbiyada reer Koongo iyo Afrikaanka oo dhan waxaana loo sameeyay taallooyin lagu xusuusto.

***

Baarri wuxuu ka ga dhabeeyay go'aankii silloonaa. Haa! Askariga soomaaliga ahee guumaysigu adeegsanayay waxa loo sameeyayba dibindaabyada dadkiisa.

Dhaqdhaqaaq kasta oo wadani ahi wuxuu leeyahay xoogag la col ah oo shisheeye iyo sokeeyaba isugu jira.

Midka ugu halista badani se waa cadawga sokeeye

"أسد علي وفي الحروب نعامة"

"Aniga waa iilibaax goobaha dagaalkase waa goroyo"

Ayaa laga hayay abwaan carbeed Jeer uu duraayay xoogagga dalkiisa.

*Dhagartu way ka halis badantahay markay fulinayaan gacmahii la dhagrayay laftoodu.*

*In se fartaada malab lagu dhuuqo doqonimo ka wayni ma jirto.*

Waa tagooga-jab cadawgeenu inna baday oo boqolaal sano oo danbe aynaan ka soo kabanayn.

Ayaan-darrooyinka aasan ee dhawaan qarxidoona ee umadda la baray ayay se ugu daran tahay.

"Baarriyoow ha il-duufin hooyo, waxa kaa maqan iyo cidda kaahaysa kala garo. Wiilkaygiiyoow dhabar iyo dari ha u yeelanin cadaw adiga ku adoonsaday, inaad u miciinto adigoo dagan.

Hooyo ninku ciilay yaanu kugu ciilbixin" Ayay ugu cabasha-oyday Maadhiin oo tii Baarri xambaartay aha.

Waa beer wax dhalay' e hooyo wiilkeedu meelkasta oo uu galo waxay raacisaa duco uun. Nimaad dhashay kuma dhalin waa tii la yidhi!

*Sheeko gaaban:*

*Wiilbaa gabadh shukaansaday, markay heshiiyeen waxay guurkooda ku xidhay inuu u keeno wadnaha hooyadii "miyaad iyeelaysaa hadaan kuukeeno" haa ayay ku tidhi.*

*Intuu hooyadii u yimiday ayuu u sheegay waxa dhacay. "Hooyo mar hadaad wadnahayga ku helayso xaas wanaagsan iga gooso raalli baan ka ahaye" ayay ku tidhi.*

*Intuu goostay ayay iska dhimatay isaga oo faraxsan ayuu la soo orday wadnihii, intuu dhaxda soomarayay ayuu malaha kufay wadnihiina hortiisa ayuu ku dhacay, wadnihiibaa lahadlay oo ku yidhi "Hooyo wax ma ku soogaadheen" Maya Intuu yidhi oo boodhkii iska tumay sii qaatay, markuu gaadhay qoftii waxay u sheegtay inayna guurkiisa doonayn, markuu sababta waydiiyayna ugu jawaabtay: "ninka hooyadii soo qashay aniga hadh ima geeyo" oo iskaga dhaqaaqday! Halkiibuuna labadiiba ku waayay.*

Dab ku leefay miyaad kaga aargudan kartaa inaad adiguna bal dhuxul ku noqoto? miyayna kaaga baahnayn wax ka soo horjeeda, biyo iyo wixii lamida...?

Fursadba looma siin inuu aarguto, jaadka iyo sigaarka ayaa la baray, muddo kolkuu dadka xag-xaganayayna waxaa laga dhigay basaas! Muxuu basaasi karaa ilmahan yar ee shalay miyiga ka yimid! Ma wax aan hawooyinkiisa ahayn buu ka shaqayn? Maya!

Miyayna wuxu dawlad ahayn, gumaysiba ha ahaatee, Miyayna xog iyo macluumaad sax ah u baahnayn?

Kumanaan sirdoon kusheeg oo noocaas ah ayaa la gu sii dhexdaayay dadka oo "dadkiinna diirta kolka ay idinka engegaanna lafahooda dhuuxa" lagu yidhi.

Baarri macalinkiisa uu ka dab qaato waa kornaylka meesha xukuma oo ku caan-baxay kibir, islawayni iyo boob shacab.

Waa ninkii isaga oo qayilaya geed loo rusheeyay jiingad kasoo horjeeda yidhi; "Waar iga rujiya indhahay cawaraysaaye" ee laba addoon oo murqo waawayni inta ay kaceen filigta u taageen jiingaddii yarayd ee masaakiintu lahayd.

# 4

## Rumaynta dacaayadda

Ururka ONLF qof kasta oo dambi ku caddaado ma cafido markan oo gacanteeda ayay ku cadaabtaa. Waxayna ahayd inaan loo rumaynin dacaayadaha gumaysiga xataa qofka dhiigiisu xalaaloobo ee dambi lagu helo waxay ahayd in aan far lagu fiiqin, taas ayaa siyaasad ahaan u roonayd.

Bal u fiirso sheekadan markhaatiga ah:

Nin shacab ah oo jaajuus ah ayaa soo sheegay wiilal jabhada oo aan markaa ka fogayn tuulada Layuugu joogo islamarkiiba ciidankii ku baxay waxay soo dileen mid kamid ah labadii naftii-hure!

Markay xogtu soo dhacaysay marraajaagii (sirdoonkii) loo soo sheegayay waxaa la fadhiyay nin askari ah, askarigaasi waa

labadan naftii-hure midkood walaalkii, hooggiisa wuxuuna ka mid noqday ciidanka hawlgalkan fulinaya!

Markuu soo dul-joogsaday maydkii waaba walaalkiisii naaska isu siidaayeen!

Wuxuu ku duldhacay maydkii [goorteed] maxay se baroori tari. Wuxuu galay koomo dheer. waa laba jeer qarracan'e mar wuxuu la socdaa ciidanka walaalkii qashay. Mar kale wuxuu ogaa markii la soo sheegayay xog-baasta, ciddii soo sheegtayna wuu garanayaa oo sokeeye.

Cabaar ka dib markuu soo naaxay wuxuu maqlayay iyaga oo iskule "Caadi iska dhig aabo, ihi, Ilaahaybaa kaasoo qabtaye kac oo caadi iska dhig, maxaad la ooyi?"  Waxaan maqal ayuu iska dhigay.

Maalmo kadib ninkii askariga ahaa oo colaadi ku wayntahay, inuu aargutana ku rayn lahaa ayaa fakaray, oo halkeebuu ka billaabaa? ma ninkii soo jaajuusaybuu day-daydaa? Ma ninkii saneefarka ku toogtay oo uu arkayay markuu tooganayay ayuu mawtiyaa?. Dhankeebuu ka ballaysimaa? Illeelaha farriin ha u diro reerkoodii hana u sheego ninkay wiilkooda kala xisaabtamayayaan oo ay magaciisa garanayaan waa jaajuuskiiy'e.

Markay farriintii gaadhayba laba habeen ka dib waxaa la soo sheegay 'nin shacaba oo ay shuftadii ku dishay duleeedka meel hebla'. Wuu ka hubsaday magaciisa bal inuu isagii yahay

oo marlabaad iigu celiya yidhi ileelaha waa isagii. warkaa wuu ku diirsaday.

Bal malee xaqiiqada halkaa ka soo wareegtay iyo jaranjarta ay soo martay.

haddaad xaqudirir tahay jaajuuska kula dhashay kuuma roona inaad disho, dhagar kasta oo uu gaysto waxay dantaadu ku jirtaa inaadan taabanin, ugu yaraan u sheeg uun in laga warhayo balse hadaad taabato wuxuu bi'inayay waxaa ka badan waxa dhiigiisu kaa bi'indoono. taariikhda ayaana taas markhaati inoogu filan.

Waayo shacabku ma ogaan karaan jaajuuska mana caddayn karaan, adigu se waxaad ku ogaatay sirdoonkaaga balse iyaga uma fududa inay ogaadaan.

Jaajuuska aad makasho iyaga wuxuu u noqon ama u yahay miskiinkii ina hebel ahaa waxaana rumoobi dacaayadihii uu kaa faafiyay gumaysigu, dhaqaaluhuu falkinayayna saamayntiisu meesha kama madhna.

*Tafantoofka gaalkii nabaday waan tixgalinaaye,*

*Waataran go'eenii hadaad taash u galisaane*

*Harqoodkuu gumaysigu tigtigay gees isaga tiiri,*

*Tulud adiga kaa maqan ninkale tiisa ha u doonin,*

*Istolaysi mooyee waxkale taabba galiwaaye,*

*Taariikhdu waxay kaaga tagi laba tusaalood.*

Tuducyo kamida gabaygii Tiiraanyo

***

Aan dib ugu laabanno Cali iyo Mullaaxo oo ay isugu dambaysay goobtii lagu hoobtay. Goor fiidkii ah ayuu salaan kaga naxsaday iyada oo hadhuubgaallo waawayn iyo dhakallo yar yar cugaysa.

Waxay iska waraysteen xaaladda guud iyo midda reerka, midba midka kale hor-joogiisa wuu ku faraxsanyahay balse halkaas laysu dhaafi maayo.

Midba midka kale ayuu miliilicayaa balse xaduudbaa dhextaalla, waxaa horay ooga dhaxeeyay kalgacayl aad u badan balse la muujin maayo oo dhaqanka raacatada waa waxaan u banaanayn, inkasta oo ay lamaanuhu is-jicelyihiin haddana suuragal ma'aha inay si-buuxda isugu soo bandhigaan jacaylkooda, iskabadaa inay is-taabtaan'e.

Wax haboon ma aha inta ay gabadhu jeceshay wiilka inay u cabirto iskabadaa cidkale inay la wadaagto'e.

Gabadha soomaaliyeed inay afkeeda soo mariso "hebel waan jecelahay" waxay u taqaanay ceeb iyo faxshi wayn.

Cali-aar wuu jecelyahay Mullaaxo balse nasiibdarro halgan ayuu maanta ku jiraa, mahayo dumar iyo warkoodba, wuxuu ka soo jeeday qoys ladan wayna u fududaan lahayd inuu gololo haween "qabbiltu" yidhaahdo oo waxay lahaayeen laba kadin oo geel ah sida la ogyahayna geelu waa hantida ugu qaalisan ee raacatadeenna, balse ilaxidh loo asteeyo wuxuu ka doorbiday siifadda baaruuda oo uu qado iyo qureecba ka dhigto intay heryada guumaysigu saarantahayna kuma tallamo waxaan ahayn guul ama geeri, in maanta aroos loo gangaamana wuxuu u arkaa khaa-innimo aan midka wayni jirin.

Mullaaxo waxay is-barteen sadex sano ka hor kusinnaan wakhtigii laga soo baxay dagaalkii Cobolle ee lagu jabiyay ciidamada guumaysiga iyo Indhayartii Shiinaha.

Waxay u yimaadeen iyaga oo sagaal naftii-hure ah, waxay u baahnaayeen cid loo diro magaaladii ugu dhawayd markaa oo warbixin iyo adeegba uga keenta.

Waxaan ahayd foodlay aan wali taabbagalin, hayeeshee wakhtigaa kawiratay. Muddo yar ka hor unbay noqoday xubin dhaarsane aha balse laguma halleeyo arrimo waawayn oo waaya'aragnimo, siyaasad iyo maaraynba ubaahan.

Cali aar ayaa wuxuu ka codsaday inay ugu yeedho qof rag ah oo xubin ay taqaanno ah si loogu diro saddex arimood magaaladii oo degdeg iyo qarsoodiba in lagu fuliyo u baahan.

Reerka waxaa jooga shan dhalinyaro aha balse saddex ka mid ihi ma aha xubno dhaarsan oo hawshan iyo midkaletoona loo diri karo, labada soo hadhayna ma aha kuwo lagu hallaynkaro. waa xubno iyada oo kale aha balse malaha karti ay kusoo qabtaan arimahan ku saabsan magaalada oo damanaan kasokow midkoodna waligii magaalada ma arag waxayba ugu dhawyihiin markay geelasha u arooriyaan ceelasha udhaw oo waxay kasoo qabtaan iska daaye hadayna ku dhax lumin bay ayaan joogaan.

Iyada ayaa isu diyaariyay inay soo qabato wax walba oo looga baahdo magaalada.

Waa ay tagay iyadoo wada lacag shan ku oo birr oo loo dhiibay waxaa lagu yidhi: "laba kun waxaad u dhiibtaa Faadumo Muxumed si ay u kala siiso agoonta shanta aha iyadaa garane."

Saddexda kun ee kalena dawada ku qoran warqadaas soo sii iyo yaanyaankale."

Dhaxda ayay u xidhatay, waxayna gashay magaaladii iyada oo aad ubaqaysa waxaana ugu daran siday dawada u soo iibin doonto. Hadiiba la qabto si ayna ugu galin shilimadan agoontu wax ay ku horreysay iyadii oo tani way fududayd waxayna faraha kagalisay Faadumo.

Waxa ay u gudubay dhakhtarkii Iyada oo ishana is kala joogta..

"Anigoo taagan meel qoomaal aha ayuu si kadisa ii waydiiyay wiilkii shaatiga caddaa "yarta, maxaan kuu qabtaa?"

"Aniga oon u jawaabin ayaan u fidiyay warqadii wax ka madmadoobaa, inyar haduu isha mariyayna igu yidhi: "yaa kuu soo diray?"

"Waan ka naxay su'aashaas iyo indhihiisa argagaxa leh aniga oo la kurbanaya intaan wajiga ka dadbay oo cidida cunay ayaan ujeedsaday dhanka albaabka, hooggayga waxaan indhaha ku dhuftay laba xabashi oo ku labisan tuutihii aan aragiisa necbaa oo ku soo fadhiistay kuraas barxadda yaalla, wadnaha ayaa hoos iigo'ay dhididna shaxbuu iga soo yidhi, waxaan isku dayay inaan dareenkayga qariyo una jawaabo wiilka; "aabahay ayaa ii soo diray"

"Muxuu ku falayaa dhiig-joojintan iyo..iyo..?"

Durba waxaan soo dhuftay erayo aan iskusoo hagaajistay intaan dhaxda kusoo jiray oo ahaa:

"Walaalkay oo riti cunay ayuu ku dawaynayaa"

Si xun oo laga dareemayo inuu iga shakiyay intuu indhaha iigu gubay hoostana ka gunuunucay ayuu laacay korkiisa

hadana meelkale wax kasoo bixiyay meel hoosana kaartoono yar yar ka soo saaray oo bac iigu guray waxay kharash noqotayna iisheegay "kun birr keen" ayuu yidhi, waxaan u dhiibay dhamaan lacagtii aan waday oo aan ku idhi "ma tirin aqaanee kala bax adigu"!

Isagoo dhoolacadaynaya ayuu tirsaday wixiisii intii kalena iisoo fidiyay, anigoo bacdii afka haya oo ka qarinaya nimankan banaanka fadhiya ayaan si dhuuban uga baxay meeshii, nasiib wanaag ilamay hadalba.

Waxaan sii maray adeegii kale sida bariis, baasto, khudaar, gundhis iyo baalash madaw, goor milicdu dhaan-dabagaalle samaysay ayaan magaaladii ka baqoolay aniga oo midhaa la taahaya culayska rarka aan wado, waxaan lasii daalaadhacaba fiid horaadkii aniga oo neeftuuraya ayaan gaadhay wiilashii."

Xiligaas ayay isbarteen Cali-aar oo uu ku jeclaaday firfircoonideeda, geesinimadeeda iyo daacadnimadeeda, waxayna isu jeclaadeen si lama filaana!

Malaha way ila durugtaye aan soo dabaalee dib ugu laabo kulankii habeenkaas; haamahii ay cugaysay intay dhinac isaga dhigtay oo ay qun u sara joogsatay ayay si fiican ugu deexatay..

Muxuu sameeyaa Cali-aar isaga talo way ku ciirsantahay!

naftood hurayaashu waxay ku maahmaahi jireen [waari mayside wiil ha kaa hadho]

Isna waa shan iyo labaatan jir gaamuray oo aan waligii qabbiltu odhanin

Gorodda ayuu laalaadiyay isaga oo midhaa isla hadlaya kuna tawalaya: Adigoo wax uun ifka kaga taga armay dhaantaa goblan ku shihiidka! Oo horta aakharo iyo aduun midkeen rabaa haa...haa... aakharaan rabaa. Yaa.? oo hadaan aakharo kaliya rabo maxaan ku falayaa guur iyo wax iga hadha toona?

(Ma ihi moogane ee waxaan leeyahay mabda')

Guur waxba ku fali maayo.

Alla! laakin Mullaaxo sideen dhahaa..? Cidla miyaan kaga tagaa? Maya..maya.. suuragal ma'aha."

Go'aan ayuu gaadhay markuu xaglo badan ka istaagay xaajada hortaalla.

Allaylehe Mullaaxo ha u geed fadhiisto isla caawaba aabaheedna ha waydiisto.

Si gobeed intii loo sooray Sogobbo wanan ahna loo warjeefay, markii doobiyo caanaha ahana laga durduuray ayuu warka ooga tibixsiiyay.

Aw Haybe, waa Mullaaxo aabaheede wuxuu ahaa nin ay ceebi qabato oo magaciisa ilaashada, waa geedjooge aan talada loo dhaafin, markay xaajo timaadana baanihiisa la tabo.

markii se loo sheegay inuu Cali-aar doonayo gabadhiisa wuu caloolyoobay. Miyuu baqayay? Mise nin uu xoolo ka qaato ayuu rabay?

Ma wuxuu is tusay inaan xoolo laga siin doonin, ma wuxuu ka cabsaday Itoobiya, ma ONLF lafteeda ayuu ka baqay, ma wuxuu is tusay haduu u diido; idan la'aan inay raaci doonto Mullaaxo dabadeedna labajeer ceeboobo.

Garan mayno balse cirka ayuu eegay sidii curraaf xidigaha ka faashada, cabbaar ayuu aamusnaa haddana gorodda laalaadiyay oo dhulka jifeeyay...

Yeelkeede waa nin magiciisa ilaashada. Maxaad xoolo iga siin ma odhane wuu siiyay isna wuu gudoomay.

Cali-aar hanti waxba kama dambaabo oo waa jabhad iyo caadkii, gacantiisana waxaa ku jira rasaasta shakadaha uga milaalan iyo qoriga fartiisa ku mirdgay oo kali ah.

"Allamagane si gobeedbuu iila xididay aniguna waa inaan sameeyo wax u qalma." Ayuu ku tallamay Cali.

Dib ha ugu noqdo reerkoodii hana waydiisto aabbe Duulane yarad uu kula xidido reer Haybe.

Hayeeshee reerkoodii wuxuu kala kulmay waji-gabax uuna filanayn.

"ma adigaa geel raba aad yarad ku bixiso? Ihi! wallee inaadan tulud naga qaadin! waad dhaqan lahayd hadaad geel sidaa u jeceshahay Caliyoow away dalkaad xoraynaysay muu kaa bixiyo yaradka?" Ayaa lagu huruufay.

Waa lagu soo xoomay oo lagu moorgaystay isaga oo la isu sheegayo inuu yimid Cali-aar oo doonaya gabadh islaameed yarad uu ka baxsho.

Waa lagu maadsaday iyada oo qofka ugu rooni odhanayo "war jabhad ayaabad tahaye maxaad yarad ka bixin oo aad ka xarragoguursan nin socdaabad tahaye?"

Hooyadii Dhudi oo ahayd qofka kaliya ee raalliga ka aha halganka uu ku jiro waxay ku talisay afkiisa wixii ka soo baxa

in loo huro Cali, hayeeshee markii raacatada la joogo waxba kama gooyo fikirka haweenayda reerku.

Way barooratay oo sida cirsanka-yeedhka u oyday si loogu dabco Cali oo warkeeda loo aqbalo.

Duulane waa Cali aabihiiye way la cuslaatay inuu nin jabhad ahi si sahlan yarad uga dhuro, wuuna ku gacansaydhay.

Habeenkii umal iyo urugo ayuu laseexan waayay Cali!

"waakan reerkiinii sidan kuugalaye aw-haybe armuuba isna kula gaadayaa dabin oo markay meherka joogto kuyidhaahdaa yarad keen." ayuu ku fakaray.

"kolkii hore ayuu ku waydiin lahaaye suuragal ma aha waxaasi." Ayuu haddana isugu jawaabay.

siqdhexe markuu indhaha guduudsaday ayuu ku riyooday isagoo aw-haybe ku yidhi: "laba xubin oo geela inaad keento mooyeen Mullaaxo waa kaa garanuug."

Hurdada ayuu ka soo booday isagoo qaylinaya, shaydaanka intuu iska naaray ayuu is duuduubay marlabaad.

Wuu iskaga jarmaaday kaatibkii salaadda markuu tukaday isagoo faramadhan oo murugo la tiicaya waxuuna ku noqday reer aw-Haybe iyo xididkii cusbaa waxuuna markaa go'aansaday inuu si dhaba u la hadlo awga.

Aw-haybe ayuu horfadhiistay isagoo kule "adeer waa iska aduun waxa maanta igu adag waxaa suurowda inay maalin ii fududaato ee waxaan kaa codsanayaa inaad...."

halkaa markuu marayo ayuu aw-haybe gacantana u taagay oo hadalkii ka dhexgalay oo ku yidhi: "sug..sug..adeer anigu kolkii horeba waxba kuma waydiinin kumana waydiindoono hadayse reerkiinu ku xumeeyeen lagama yaabo inaan ku gudhibo wax aadan haynin aduunyana markay aniga joogto micno wayn iyo mid yar toona ilama laha, ee waan isugu kiin duceeyay."

Markii cidihii la maalay ayaa duddada looga yeedhay qaadigii beesha, dayaxoo afariyo tobnaada ayuu meherkii dhacay laguna galbiyay laba-daryaalihii reer Haybe.

Durbaan lama garaacin dumar alalaasayna ma jirin.

Tolow ma hanti la'aanta ayay sidani ku dhacday? miyaa la cabsanayaa oo guurkiinaba la qarinayaa?

"Maya hadaan geel bixin lahaa wallee inayna tani dhacdeen." Ayuu kufakaray Cali

Aroortii kolkii la sootoosay waxaa la soo sheegay war naxdinle oo ka dhoobeeyay farxadii curdanka ahayd, warbaaskaas oo sheegaya cali-aar reerkoodii in la gabagabeeyay oo aan hal qof laga reebin.

Waxaa lagu waabariistay ciidamo ku gadaaman reerka oo soomaali aha balse aan dhiig sokeeye lahayn waxaad moodaa inay dal shisheeye ka soo duuleen. Waa hadday sokeeyenimadu tahay naxariis iyo tudhaalee.

Siqiir iyo kibiir looma kala soocine wixii la soo gaadhayba cagtaa la mariyay, wiil cagaha wax ka dayay islamarkiiba dhabarka ayaa laga dalooliyay, wixii la soo gaadhayna naftaa la dhaafiyay.

Sababtu waa inuu wiil jabhada raacay ka dhashay oo kaliya.

Reerkii oo wax mayd ah iyo wax dhaawaca u qaybsan ayaa waxaa soo hadhay gabadh yar oo todoba sano jir ah oo Baxsan lagu magacaabo iyada oo ka dul barooranaysa hooyadeed oo sakaraadkii la warraaqaysa ayay aragtay in markeedii la joogo!

Naftaa macaane af labadii ayay dhawaaqday, iyadoo indhaheedu dibadda yaallaan oo ku cabanaysa codod argagax leh ayay isku duubtay mid bastoolad wata oo midhaa raba inuu qudha ka jaro!

"Alla adeerow ha idilin... alla adeerow ha idilin!" ayay ku celcelisay. Si uu xabbada ugu dhufto kolkuu garan waayay ayuu "waayahaye orod jaantaas ii soo qaad" ku yidhi intuu kab u tuuray.

Ilmo yar oo wadkiisii arka oo uu wadka laftiisii adeeg u dirtay baarrisanaa! Intay neef wayn qaadatay ayay "waayahay adeer" la soo booddday oo ay ku oroday jaantii, markay gaadhay ee ay ku foorarsataysna kamayna soo toosinba, iyada iyo kabtiiba waxay noqdeen laba shay oo dhulka dushiisa uun wada yaalla! Haa, wuu dilay, ninkaasina wuxuu ahaa Malaanje oo dhawaan u xidhnaa "dawladda hadda jirta ayaad wax ka sheegtay"! Yacni uma xidhna dambiyadii uu gaystay oo hadii qalin loo qaato qiyaamuhu dhici isagoon la dhamayanin, ee wuxuu u xidhan yahay 'wax baad dhaliishay' uun!

**5**

## Alwadkiyo baroortii

Waxa ay maqli jirtay habeenka aroosku waa farxada ugu wayn inta la noolyahay balse iyada way uga duwanayd sidaas.

*Kuwii qaali dumariyo*

*Quman hooyadeeniyo*

*Qoor dheerayaashii*

*Aabaheena qawracay*

*Iyo dhuuni qaataha*

*Wayaanaha uqoofalan*

*Xornimadoo laqaatana*

*Kala qiima badabtahay*

*Kala qubashadeeniyo*

*qoloqlo kadoorbiday*

*Ka horow qiyaamaha*

*Hadaan qaamudkay galin*

*Wayka qoomamoon.*

Arooskoodu ha iska ahaado mid laangadhe ah balse noloshiisu waxay isu badashay si wayn. Rajadu waa hogaanka nolosha'e iyada ayuu ku noolaa, hadii iyada la waayana waxay noloshu kuu dhadhami dacar isla halkaas lajoogo ayayna kusòo afmeermaysaa, haddaan rajo jirin nololiba ma jirto.

Orod ayuu cagaha maalay Cali isagoo rumaysan la' warka la sheegayo oo ku celcelinaya "ilaahow riyo iiga dhig!"

Orodkii ayuu ku dhaxdhacay baroortii dumarka oo afarta dhinac isaga yeedhaysa! halkan gaban yarbaa qalan, halkan gaaribaa wadhan, halkan geesibaa yaal, halkan waxaa ku gawracan geed-joogayaashii, gaadiidku waa naxash, gadh-hayuhuna waa mawd, waxa geeddi lagu dagay gidodkiyo xabaalaha dhulka hoose loo guur. Waa waranle ku jiray aroos la mood oo aan gacan qabsina wadanin isagaaba nasiib badnaa markaa oo gaaladii ma joogin haday joogilahaydna kama dibsadeen iyana kamayna reebeen duulkan rogmaday oo waaba ugaadhii loobaahnaa ee darteed loo go'ay.

Ninba waxbaa u darane hooyadii away ? isagoo xawaaraha ilayska ku dhaxqaadaya maydadkii sariirraa duleedka sidii inuu ogaa halkay taallo ayuu dul joogsaday iyadoo qobtolkii awrka naxash looga dhigay, intuu foolkeeda maradii ka rogay

ayuu madaxa kor u sooqabtay, waa nin kala yaqaanna nolosha iyo dhimashadaba e durba garay inay hooyo Dhudi ku daysay!

afkiisa waxaa ka soobaxay hal eray "hooyo...!"

Wajigeedii naxariista lahaa, indhaheedii xasiloonida iyo nabadda badnaa ayuu milicsaday ilin bu'da wiilasha xanuujisay oo hadiiba la moodo in la diiriyay ayuu xajin-waayay bal malee illin ka samaysan dhiig oo halbawluhu sooganay oo ka hoortay dhabannada, waxay qoysay gacantii midig ee maydka oo uu laabta gashaday sidii qof uu dambi ka galay inuu cafiyana ka dalbanaya, isagoo lawyaha ku fadhiyana kolba dhinac ula dillaamayaa.

"Geeridu ma xaqbaa?

Haday xaq tahay tan hooyo dhudi miyay kujirtaa?

Gacantu ku go'dayeey siday gacantu ugu hagaagtay mise adigay kula wayntahaye isaga lafudud." Ayuu kufakaray

"Alla huuno caliyoow dabayshaday..." ayay sida galawgii qayla dheer cirka u dirtay da'dii isaga ka waynayd waa Maadhiine, waxay ku soo duldhacday Cali oo ilmadu ka dulgobo'layn naxashkii hooyo dhudi. Maadhiin waxay ka timiday reerkay u dhaxday oon ka fogayn beesha waxaana u soo sheegay wargeeye ka fiigay balaayadan meesha ka dhacday oo ka badbaaday geerida hadhsatay reerka.

Dhawr dumara ayaa ka fujiyay wiilka iyo maydka ay iskumartay gabadhu.

Intuu isku duway maydkii ayuu kacay oo fiirfiiriyay cidkale mar hadii hooyo Dhudi lagu dhugtamay cidkale dan sidaasa ka ma laha'e markaa wuxuu halkaas ku arkaa nin wayn oo meeshan qandooda oo galdhiiga dhaxyaalla, waa aabihiiye durba garay intuu dul istaagay ayuu taabtay saa waaba qabaw "isna wuu ku daayay" ayuu yidhi.

Kolkii maydadkii la uruuriyay ka dib ayuu indhaha ku dhuftay ilmayaroo beerbeer uyaalla oo kab caagaha barkatay inay huruduu umaleeyay balse wuu khaldanyahay malihiisu waana todoba jirkii jaanta lootuuray.

Tacsidii todobaad kadib isagoon reerkiisii cusbaana tagin ciidankiisiina kulaabanin ayaa wakhti galaba oo adhyaha soo xaroonaya aan wali leexadoodii iyo fidhaday kiciyeen dhulka dagin maadaama hawadu daganayd uu wiil yar uu abti u yahay cali oo adhi raaca orod ugusoo galay isagoo usheegaya in xidh aan fogayn ay gaalo fadhido waxayna iwaydiisay buu yidhi cidda aanahay markaan isusheegayna waxay iwarsadeen "abtigaa cali miyuu joogaa reerka"

Wiilka yar waxaa lagu magacaabaa Baarri waxaa dhashay cali walaashii oo aha maadhiin waxaana lookeenay inuu buuxiyo kaalintii ay bannaysay Baxsan oo kubaxday gacantii gaalada waa todoba jirkii jaanta lootuuraye.

Wuxuu si dhooroofle isuwaydiiyay cali "ma waxay rabaan markuu aasku madoobaado inay i kaxaystaan, siday kudhacdaa haduu warkani run yahay xogtaydana lahayo sow

hadhcadba sifudud iima kaxaysan karaan ama ima toogan karaan mise inaan hubaysanahay ayay moodayaan yeelkeede dabaqoodhi waxkatala xune waa inaan kabaxaa reerka mar hadii la-ii dardaar-wariyay"

Cid soo jaajuustay inuu geerida yimiday ma uugaran kolkaa gadaalbuuse ka ogaandoonaa

Inay ahaayeen niman tol kusheega oo tacsidii kasoo qayb galay.

Si digtoon ayuu u dhaqaaqay isagoo filanaya in mar horeba reerka dusha kore gaadhka laga qabtay oo uu ugali doono ciidankii oo majeeran siigadii adhiga oo wali taagan hawada ayuu isku aadiyay isagoo faraha foodooda ku socda.

"Dhanka cadceeda ayaan kaxigaa oo waxaan taakulo kahelayaa falaadhaheeda oo leexadii iyo habeenkii isgalay cidii kahortimaada ubadalaysa qof gudcur lugaynaya oo bijijoor indhaha lagagashiday waxaan arkay gacantayda midig saddex tallaabo meel iijirta nin yuurura nasiib wanaag isagu ima arko"

Waa soomaali wuxuu kaligii qabaa dirays laba nooc kakooban shaati cagaara iyo sarwaal tuute aha oo aad ucadaaday meelana kajeexjeexan labadaa shay ee kaladuwan midna dawladu isaga masiinin wuxuu kuhelay iib iyo ergiso.

Wuxuu hub kawattaa qori uu leeyahay aabihii oo geeliisa lagasoo gaday waana siday ubadnaayeenba ciidamadii soomaalida ahaa ee guumaysigu adeegsanayay waxay wateen dabkii shacabka oo si qasab aha loogaga soo uruuriyay.

Waxaana mushaar u ahaa raalina kuyahay raashinka qamadinka ahee ay bixiso hay'ada WFP ee loogu talagalay baahanayaasha saboolka aha.

Balse waxaa loobadalay baddalkeedii oo kiishka qamadinka ahi wuxuu noqday xabad lagu dilo qofka soomaaliga aha waxayna kamid tahay uusxabaalka Itoobiya ee aan si sahlan looga gungaadhi karin iyadoo caalamkuna dhagaha ka furaystay qayladhaantii dadkeenna.

"Anigoo sida shabeelka wax shanqadha bixinaynin ayaan kadhax baxay Allaa mahadleh anigoon meelkale kuleexanin afadii cusbaydna wax dardaarana ureebin ayaan utagay ciidankaygii"

Maantaa kadib wuxuu gaadhay go'aan adag naftiisiina geed ayuu kuxidhay.

Wuu jecel yahay mullaaxo balse kama bogankaro jacaylka uu uqabo

Dagaallo badanbuu galay hoog iyo halaag buu maray shan bilood kadib ayaa loosheegay inay mullaaxo uur leedahay

Wuu farxay balse ma ahayn farxad udhiganta caloolxumadii uu maray

Waxayse ku abuurtay yididiilo qalbigiisa horay ugusoo dhacday

Wuxuuna istusay in durriyadiisu lama huraantahay "hadaad maanta shihiido sow kaalintaada isagu dhaxli maayo "

"Hadii aabahay iyo intii lamidka ahayd xil iska saari lahayd gobanimada dalka sow maanta kumaad naalooteen adigu"

ayuu iswaydiiyay

Wuxuu jeclaan lahaa inuu soo bariidiyo,

Wuxuu jeclaan lahaa inuu lasoo dardaarmo,

Wuxuu jeclaan lahaa inuu lasheekaysto.

Taliyihii qaybta ayuu waydiistay fasax gaaban wuxuu se ugu jawaabay "Caliyoow waxaad haysaa qori wayn, waxaa tahay

taliye unug wakhti xunna waan ku jirraa laba xilbaana ku saaran sidee bay ku suuragashaa naftiihure?"

Isagoo hadalkiisa sii wata:

"Waan ogahay inay jiraan dareemo nafsi ah oo ay kugu reebtay tagtadii xumayd ee inawada saamaysay balse middaasi kaama hor istaagayso inaad gudato waajibka ku saaran naftii-hure."

Cali-aar markaa wuu fakarayaa dhulka ayuu jifaynayaa.

"Taliyuhu muxuu ka wadaa -kaama hor istaagayso waajibaadka ku saaran-

Waajibka i saarani ma xarbiga gaalada kaliya unbaa? xaaskaygu miyayna waajib igu lahayn?" ayuu hoos isu waydiiyay.

"Taliye suuragal waa ay tahay oo hadii unugta loo dhiibo hebel wuu sii hogaaminkaraa, qoriga waynna midkale, waxaan suuragal ahayn ma aha taliye." Ayuu ku dooday.

"Dig waryaa!" ayuu cod kulul oo aad moodo midkii dhibbooga ku yidhi isaga oo hadalkiisa sii wata.

"Waxaa tahay askari, waxaa tahay naftiihure laga hub iyo tiraba badan yahay balse aan laga tayo iyo iimaan badnayn

waxaa inala jira Allaha wayn taasna waxaan ku gaadhi karnaa ku xidhnaanta Eebbe iyo in aan is adeecno, Naftiihure sidaan wada ognahay inaga cidina inama maalgaliso taageerana kama hello halganka aan ku jirro shidaalkiisu waa ilmada dulmanayaasha iyo isku tashiga shacabkeenna."

Cabbaar ayuu taliyihii aamusnaa isaga oo shaarubaha miiqaya, intuu daldalmayo taliyuhu dig ayuu Cali ku jiraa.

wuxuuna fiirinayaa indhihiisa sida degdega u limiq-limiqsanaya iyo bishimihiisa qallalan oo laga dareemayo wuxuu hadalka tamar ku bixinayo.

"Naso.. Adigoo qalabkaaga iyo unugtaadaba sitta orod tag reerkii waxaad haysataa 24 saac ka dibna soolaabo hawl gal aan cidkale lagu hallaynayn ayaad u baxaysaaye, sow ma ogid gaaladii inay inagaga soo baxday saddexda degmo ee inagu hareeraysan oo ay meelo badan  dad ku gumaadeen?"

"Haye taliye" ayuu ugu jawaabay cod qabaw oo laga dheehanayo inuu wacyi qaatay. wuu diyaar garoobay, unugtiina u sheegay inay saanadda isku boobaan.

Halkii ayay tubta qaadeen isaga oo og inuu reerkii ka digarogtay jabadii hore balse malayn kara meelaha loogu sheegay.

Kayn yar oo aan ka fogayn aqallada ayuu dajiyay unugtii, awal markay sidan oo kale reer u yimaadaan wuxuu u diri jiray inay ka wardoonaan wiilasha kale balse maanta ma aha sidii, maxaa is baddalay? wax buu ku dagdagayaa, wuxuu Ilaahay baryayaa inuuna nafta ka qaadin intuu wajigeeda arkayo, wakaas isaga oo sii socda siijeed amar ku bixiyay inay halkan ku sii sugaan.

Way faraxday markay aragtay saygeeda, wax la cuno iyo gasiin bay dabka ugu tuurtay waxayna soo dhawaysatay qunbayaal malaba iyo xeedhooyin oodkac shiilan lagu dhoobay, wakaa illaaway in uu dad sugayayba!

Mullaaxo ha ka raago, uurkan lixda bilood marayana waa markii ugu horraysay ee ay kulmaan balse way ogtahay inuu jecelyahay. Duruuf kasta waa mid ugu dulqaadan karta.

"Yaa kula socday"

"Alla! wiilal baa ila socdaye aan ku laabto." ayuu la soo booday iyo kicitaan uu isku daray.

Waagii markuu baryay ayay toosisay, waana garteed oo isagaa xalay faray inay kiciso kaatibka.

Markuu labisanayay garwaaxyadii ayay soo xasuusatay dardaarankii dheeraa ee xalay oo aad moodo wax aan dib ugu soo noqonaynin.

Waxay si uun u dareentay inay tahay markii ugu dambaysay Cali-aar.

"Nabad Allaha ku gu soo celiyo." intay tidhi ayay laacday jiscin ay si wanaagsan ugu diyaarisay oo garabka u sudhay, waxayna u sagootiday ilaa ay gaadhsiisay saaxiibadii.

Afar habeen ka diba wuu shihiiday Cali-aar wuxuuna ku baxay hawlgalkii cidkale lagu hallayn waayay ee uu taliyaha qaybtu sheegayay.

Ciyoon geeri loo dhalay!

## 6

## Geeridii ka dib

Afar bilood iyo labaatan habeen oo hengeshii u xidhnayd ayay basaastii asaydu timaha xiirtay, Waxay umushay wiil wakhtigu waa kaliil oo ay noloshu aad u adkayd.

"Qabriga allaha u waasiciyee wuxuu iiga tagay dhaxal wanaagsan oo aan u bixiyay Ciil-mooge." Labab sababood ayay u dooratay magacan: In ay ciil badan la martay isagu se moogyahay iyo in xusuus ugu noqoto.

Cali reerkoodii wixii ka joogay kama uuna soobixin waajibkii ka saarraa agoonka, oday Duulane dhaawacba ha iska ahaadee waligii ma soo gaadhin isaga iyo cid kaletoona, haday hooyadii Dhudi noolaan lahayd kolla sidan uma dayriseen durriyaddii Cali ayay aaminsan tahay..

intii hore waxay is lahayd  isagaaba booqasho u baahan odaygu balse mar dambe ayay ogaatay inuu wax u dheeraa. Waxaa jirta inuu nacayb doqonimo ah  u qaaday Cali iyo wixii sheegtaba. Cajab!

Waxay aaminsanayd geeridii Cali haduu idiin iman waayay malaha hadaad wiil umusho cid unbaa ku soo gaadhi, taasina ma dhicin.

Aw-duullane waxaa laga soo sheegay dhawr hadal oo uu ku eedaynayo marxuumka isaga oo dusha ka saaraya wixii dhacay oo dhan inuu sababteeda lahaa!

Wuxuuba abaal u hayaa kuwii aan dilin ee dhaawaca ku dhaafay, xasuuqii dhacay ee isaga mayd ahaan uga tagay.

Waxaan isways diiyay kolkii hore ma waajib ayay ahayd in la dilo!

Maxaa se lagaga tagay?

Haduu se cali dambiile ahaa (siduu gaalku yidhi) ma waxaa laga goynlahaa hooyo Dhudi iyo cidkale toona? Sidee dadku u fakarayaan?

Qushiye Duullane wuxuu ka necbaaday jinnigii isha cadaa, inuu wax utaro daaye markii wax laga waydiiyay "war agoonkii wax ma tarteen"

Intuu salsalaaxay halkay xabadu kaga dhacday ayuu yidhi "nacaladi ha kubaxdo isagiyo kiidhalayba"

Ma fulaynimay katahay, garanmayno balse waxkale iskadaaye xattaa tulud loodhiijiyo xagooda kama imanin.

Yeelkeede cid uu wax utari Allaa oge waxaa farxad iigu fillayd inaan haysto Ciil-mooge.

***

Qofka yarida ku agoontooba badanaa wuu silcaa mararka qaarna si loo ciilaba ciddidaa lagu maroojiyaa.

Ciilmooge markan waa siddeed sano jir runtiise wuxuu dareemi jiray agoonimo xanuun leh

Gaar ahaan kurayga ay isku faca yihiin markay aabayowgood gosha kaga jiraan.

adeer madaxa u salaaxana waayo!

Balse wuu ogyahay Ciil-mooge hooyadii inay kaalmo badan ugu jirto oo ayna ku koobnayn waajibkii hooyonimo oo kaliya.

Dadka akhlaaqda xumi intooda badan waxay soo koreen hooyo la'aan.

Qofka rajayga ahana waxaa laga dareemaa dhaqamadiisa markuu waynaado sababtaasina waa booska banaan ee macalinka ugu wayn ee hooyada.

Hooyadu waa gaashaan adag oo ilmaha intay tabaryaridu hayso balo oodhan kahoos galo,

Waa halka markuu ooyo iyo markuu farxaba kusoo ordo,

Waa macalinka bara nolosha, akhlaaqda, hadalka, iyo falsafadda qaryadaas lagaga noolyahay,

Ciil-mooge isagoo curdaana wuxuu noqday geel daba kabaxday

Xilligu waa kaliil saymaha roobku si teelteela meelo uga da'een waana xiliga geelu ugu dhibbadanyahay eridhaban kasokow.

Siiba maalinka labadiisa galin ayuu udaranyahay sababtoo ah wuxuu eegtaa fiilka caleenta ay cadceedu fiixisay kadibna Neefna neefkale ma raaco,

Sidaa darteed niskii horeba wuxuu lagolon-golay harraad wuxuuba udhawyahay fuuqbax.

Xilli duhur aha intuu geed gahaydha kala baxay dhuun uu kurafaaday oo diirkudhaga si uu ugu soo nuugo moqor kuyaalla tarradha beeyada uu hadhgalay balse wax jidiinka uqooya kamuuhelin

intuu qoday dhulka geedka hoostiisa oo kasoo saaray carra qabaw oo funaanada bixiyay ayuu beerbeer ugu seexday si uu bal ugu qaboobo wuuna ku gam'ay.

Cassar gaaban ayuu kacay wuxuuna lasoo booday riyo xun malaha maba kaceene waxaa baraarujisay isagoo kuriyooday waraabayaal hilbihiisa feenanaya isagoo qaylinaya ayuu kacay hareeraha markuu eegayna wuxuu arkay amin gaaban "shanqadhu yaraa koor iyo kalaw toona ma baxayee meeshu jabaq yaraa aamusnaan daggan balse argagax wadata"

Meeshii geela ugu dambaysay ayuu eeg-eegay balse dhulku waacidla'

Dhanka reerkii ayuu udhaqaaqay isagoo cabsanaya waxaase kahor yimiday abtigii Maan-daweeye,

Cabsibuu reerka ku hagaagi la'aa markuu arkayna aad buu uga naxay sababtoo ah nolosha geel jiruhu waa mid arxandaran siiba dabadhoonka Ciil-mooge ookale way ku taagsadaan

"War maxaad sheegtay"

Ayuu cod aad moodo inuu wax badan ogyahay ku su'aalay

"Waxba ma sheegine abtiyow geelii wuu lumay intaan harraaday kadibna aan seexday"

Geel jiruhu wuxuu leeyahay qayb kuwanaagsan raadinta xoolahu markay lumaan

Maandaweeye wuxuu ahaa nin hibo uleh dareenkaa dahsoon.

Isagoo lug kutaagan takalana haneedaya ushuna dhulka umudantahay gacanta bidixna sinta saartay ayuu sida dambi baadhihii u waydiiyay su'aalo laxidhiidha tulud kasta halkay taagnayd, dhankay usiijeeday iyo wakhtigay ahayd markii ugu dambaysay,

"Kadib cabaar intuu fakaray oo cirka eegay anigoo filanaya inay dhangadi dushayda dhaylada aha kuhoorto ayuu iga dhaqaaqay"

Ciilmooge

***

Dadkeenna waxaa loo gumaadaa siyaabo kaladuwan Hubka bayoolajiga ee lagu gumaaday Shacabka Ogadeeniya.

"Anigoo hal lisaya ayuu soodhacay wuxu meel dhawaaq ujirta reerka dhawaaqii iyo jugtii waxaa diday geelii waxaanse islahaa miisaanka wuxu neef geela wuu la egyahay hadana sidaasoy tahay malahayn waxyeelo qarax oo wax burburinaysa markuu waagu baryay ayaan daydayay wixii xalay waxaan raadiyaba waxaan arkay wax le'eg bed ahaan jeerigaanka biyaha lagu shubto oo meelo kadaldaloola laba girgir leh oo xaga dambe dhulka lagalay dhaacaan ayaa kada'ayay waxaan is idhi wuxu armuu yahay wax cirka sare kasoo dhacay oo dabiici aha hadana waxaan ku arkay tirooyin iyo magacyo waxaana gartay inuu yahay dad samee.

Markaan magaaladii ceelxaar usoodhaadhacay ayaan warbixintii siiyay ciidankii meeshaa joogay isna wuu gudbiyay malaha waxaa yimiday laba qabaal oo heer deegaan lagasoo diray oo shaalaqe alaale hogaaminayo aniga ayaa la isiiqaaday "inamari nasoo tus" markaan meeshii geeyay waysoo qaadeen waxaan lagusoo riday gaadhigii nimanku aadbay oga fiirsanayeen arrinka oo waxay qabeen gloves markaan ceel xaar usoo dhawnahay intay istaageen ayay nooqabteen shir  aniga iyo laba ninoo meeshii kasoo qaadnay waxay dhaheen waxaad sheegi kartaan iyo wax afkiina kasoo bixikara majiro nambarkaagana nooqor mahaysto markaan idhina waxay dhaheen gudoomiye qabalaha ayaan kaalasoo xidhiidhaynaaye ogow wax ilasoo xidhiidhayna majiro waxaanse maqlay in lasoodiray lacag"

Waxaa sidaa iigu warramay 2020kii maxamed xasan oo kamida xoola dhaqatada daggan aaggaas.

Marka waxaan isweydiiyaa maxaa iskusoo beegay qodobadan

1. Dhacdadaa Todobaad kadib maxaa kadilaaciyay daacuunkii isla ceelxaar waliba meeshii ugu horaysay ee lagu arkay deegaanka waxay ahayd ceel xaar

2. Maxaa loogu sootuuray badhtamaha deegaanka.

3. maxaa looqariyay oo dawladu u uusxabaashay haduu xataa dawlado shisheeye kasoo baxsaday oo hub yahay sida la ogyahay xataa idaacadaha lagama maqal wax sheegi warkiisa

4. Muxuu uqarxi waayay

5. Muxuu yahay dheecaanku

Waxaan isweydiiyaa lacagta ay siisatay Ethiopia intay la ekayd.

***

"Anigoon utacabirin wadan shisheeye ayaan kumintiday nolosha agoonka intaan ladaalaadhacayay wixii cadaab la imariyay kama faaloonayo waayo madoonayo inaan qalbiyadiina kureebo raad waxyeello oo nafsiyeed balse waxa biya-dhacaygu yahay aan kuu ururiyee koowdhe waligay ma iloobin ujeedadii waynayd een lahaa.

Ciil-mooge cali waa barbaar 12 jir ah aqoonta heerkiisuu marayaa.

"*Hadii sayga laga dilo*

*Doqon geesigeedii*

*Ninka daray billaawaha*

*Idumaal tidhaahdee*

*Dakanada illawdee*

*Diga rogata maahee*

*Dunta waxay kuxidhataa*

*Wiil dardaarankeed qaba*

*Magacii dulmane yahay*

*Danyar hooyadii tahay*

*Duqa dhalay sabool yahay*"

Waxaa yidhi hadraawi 1980 kii

Iyaga unbaa'se dabar go'iwaayaye shisheeye iyo sokeeyaba waa loowada guntaday hagardaamada ONLF.

Isku hallaynta wareegga ayaamuhu waa doqonimee gumaysigu soo mafiiq ma aha, halka gobanimadoonku kayahay carrada waxaana hor dhamaada uun mafiiqda iyadoo wali carradii joogto. Imisa talis ayaa afka ciida daray iyadoo carradii wali joogto.

Aamusnaanta xaqu dirirka ha umalaynin inuu jabay.

*Gabbal dhacay gudoodiga Habeen guluf adoosaaray*

*Gashi nimaad kuleedahay adoo gaadme ugujooga*

*Gambi dhacay garmaamiyo colaad laysku googooyay*

*Geesh xoogle adigoo watoo laguma gaadhaana*

*Guuldaradu marbay kugu dhacdaa ood galgalataaye*

*Nin lagagay hadday kaatagtoy Goobasare aado*

*Si aad uga gayootaba marbaad guusha hanataaye*

*Guxushaagu taladuu kujiro wuu gur-guriyaaye*

*Gadh Cadaa gaboobaa waxbuu gaasabixiyaaye*

*Dhalinyaro gadoodana marbay talada goysaaye*

*Adigoon gu waynayn marbad garasha reebtaaye*

*Geeridaada ruuxan jeclayn ooku garab taagan*
*Gaalleef hadaad ulabaxdood gawrac ugu jiido*
*Gobanimo miyay kuu ahaan waa gun taladeede, ?*
*Galad ruuxa kuugalay hadaad gudun usoofayso*
*Midkagodobta kaagalay sideed aara uga Goosan?*
*Maalintii girkaa iyo girkaa galawgu eedaamay*
*Gaallayska nimankii labaxay ee gacmaha maalay*
*Godobtiisa wiilkaan kahadhin gamaska dhiigeeye*
*Nimankii guntiga xoorayee gulufka heenseeyay*
*Eegaalka suudhale ablay galawda taabsiiyay*
*Go'ayeeyda naagaha markuu geeswalba uyeedhay*
*Geesaaska dumarkiyo wixii geesi laguwaayay*
*Inta madi lagu gablamayoo hadha gaadhi lagu jiiday*
*God madaw intii laguridee loogacala ooyay*
*Naafada gondaha beeshayee sumucu googooyay*
*Gadgadoonka waayaha wixii galinba meel joogay*
*Wax aduunyo goynkara majiro oo gorgoriyaaye*
*Waan gadi ninkii yidhi muxuu go'uhu beenshegay.*
*Nimanyahow guhaad ban darteed gama'a diidaaye*

*Gogoshaan kujiifsaday maladin gaadashiyo ciile*

*Gasiinkii laiidhigay macunin gu'iyo dheeraade*

*Gur-gurshaaga raraygii dhigee gabannadii tuuray*

*Gibil xoorka waxa ooguwacan waa galgalintiiye (Dhadhamada)*

*Hayin aan gadhqaadaa majirin goorti dabadede*

*Nimanyahaw gafkaa dhacay sidaan uga galiilyooday*

*Goobtii lajoogaba wakhtigu waa isdaba guure*

*Girinoofka maantay ahayd gaatir mala'ayne*

*Maantana gadii ookalay galangal joogtaaye*

*Nin gabbadiyo kii ila guntada gaalka dirirtiisa*

*Marunban hasheenii gudhnayd godolkamaalaaye*

*Waajibkayga wan gudan intaan iilka laygaline*

*Gacalkay kuwaan moodayee igu galaalxooray,*

*Iyo Gaal kalkaalkii idilay waysku Godob uune*

*Guuldaradu ninkay haysataan Kuugu gabaxsiine*

*Dhunkaalbuu gadhoodhsaday ninkii hooyadii gadaye*

*Garabkayga nimankaa kabaxay gacal hawaayeene*

*Markaan calanka geed dheer sudhee libin kugeeraaro*

*Giiryaaleyaashii ambaday golaha soojooja*

*Dharaartaa wixii ay Galeen iigawada gooya.*

## 7

## Xornimo

"Itoobiyaan baanahay" iyo "ma nihin"tii kala ahaan jiray dambi iyo cibaado waxay noqdeen sooran.

waxay aragtay iyada oo si dhibyar loo leeyahay "waa aragtidiisa ee ha loo tixgaliyo"

Markaasay muraayaddu qaraxday!

Mar hadii dilkii iyo boobkii layga dhimriyay amaba layga daayay waxaan rabay miyaan helay? Waa su'aal uu iswaydiiyo garaadka fayow.

Ma intaas umbay ahayd markii horeba waxa laygu dilayay maxaan isaga dayn waayay sida dadkuba ubadnaa Haddaan dilka iyo xidhiga uun kacararayay ?

Sow lama dilin oo lama xidhin kuwa badan oo qaayibay gunnimada oo kufaani jiray inay yihiin Ethiopian ?

Ninbaan ku idhi walaalow adiga oon cidina kugu qasbaynin maxaa kugu raray calanka Xabashida Ileen sida waagii hore cabsi kuuma gaynine.

Wuxuu iigu jawaabay "waxaan cuno ayaa ii geeyay, waxaanahay nolol raadis"!

Xorriyadu ma aha wax lagula yeelankaro ama ba lagaa qaadan karo, xataa hadii lagu xidho xoriyada lagaama qaadine waa ay kula xidhan tahay. Dhaqdhaqaaqaaga iyo jidhkaaga waa la xidhi karaa balse fidradaada, dareenkaaga iyo waxaad aaminsanaaanayso cid kula maamulikarta majirto.

Qoraagii Goring Orwell wuxuu yidhi "*adoonsiga waayahani wuu ka halis badan yahay kii hore, oo adoomadii hore waxay ahaayeen kuwo is og adoonimadooda balse adoomada waayahani ismaba oga inay adoomo yihiin.*"

Xafiiska aad ka shaqayso waxaad ka iibisay xoogaagii oo saacado kaliya. ee haka iibinin xoriyadaadii.

Ka iibi aqoontaada oo ugu adeeg dadkaaga yaanse lagula maamulin xoriyadaada.

Adiguna intaad mushaarka eegato iska aqbal inaad ka aamusto dulmi ay waajib ahayd inaad ka hadasho.

Waxaad ku iibsatay xoriyadaadii mushaar yar oo nolol ahaan aan kuu gu fillayn.

Waxaa laga hayay nin faylasoof ah:

"Ha la yaabina shimbiraha idinka didaya idinka oo raashin siinaya, maxaa yeeley waxay garanayaan xoriyaddu in ay ka qaalisan tahay laaluushka aad siinaysaan"

Bal iswaydii su'aalahan:

1. Ma xorbaan ahay?

2. Suuragal ma tahay in aan is-moodaayo xor, aniga oo aan ahayn?

3. Ma laga yaabaa in muddada dheer ee ay silsiladu gacantayda ku xidhnayd darteed in aan mooday inay silsiladuba gacantayda kamid tahay?

Mise waxaad rumaysan tahay in aanad u baahnayn in su'aalahan aad is waydiisid?

Adigoo rumaysan in aad xor tahay oo aanay jirin cid xorriyadda kaa qaaday ama kaa qaadi karta.

Cidda aad doontid ahaw waxaan kuugu baaqayaa in aad naftaada wakhti yar siisid si aad dibu-qiimayn ugu samaysid,

heerka xornimada ee aad haysatid,

macnaha xorriyadda iyo nuxurkeeda.

Ahaanshaha qofku waxay ka bilaabmataa xorriyaddiisa,

inta ka horraysana wuxuu ka mid yahay ahaanshaha qof kale,

Sidaa awgeed waa waxa ugu horreeya ee u qalma in muhiimad gooni ah la siiyo.

Quraanku wuxuu inoo sheegay in abuurka keliya ee xor ah adduunyadan aynu ku nool nahay inuu yahay dadka.

***

Heshiiskii lalagalay Itoobiya 2018 kadib waxaan kulannay Baarri oon waxba akhriyin "maxaa idin kadeeday oo dadka idinka bixiyay" ayuu yidhi

Sow guumaysi inama haysto" ayay tidhi

"Maya yaa ina gumaysta" ayuu waydiiyay

"Itoobiya" ayay tidhi

"Maya Itoobiya inama gumaysato Itoobiya ma aha isir iyo diintoona ee waa umado isuyimiday soomaaliduna kamid tahay diinteenana xorbaan unahay. yaa inaan tukado iidiida" ayuu siiwaydiiyay.

"Diintu tukasho uun ma aha." Iyadoo hadalkeeda siiwadata "sowma ogid dastuur Adhis ababa lagu sameeyay inuu xukumo hadalkii Ilaahay"? ayay waydiisay.

"Xukunka shareecada xorbaan unahay oo waxaa jirta Maxkamada shareecada" ayuu yidhi

Shareecada uusheegi waa maxkamada ku kooban sadex qodob ookaliya Guurka, Furriinka iyo Dhaxalka. Sadexdaa kiis waxaan ahayn haday gasho iyada lafteedu xabsigay taallaa.

"Inagaa doorannay Itoobiya saxbayna ahayd" ayuu yidhi isagoo hadalku kasoo xidhmay.

Haa waan garanayaa wuxuu soowato waxaa jirta sheeko odhanaysa "1948 ayuu ingiriisku isugu yeedhay goobta Kali waxgaradkii Ogaadeeniya si uu ukala dooransiiyo Xabashi iyo Ingiriis waxayna doorteen Xabashi, Ingiriis oo kacadhooday doorashadooda wuxuuna ugu tusaaleeyay maro uu dulsaaray geed qodaxle iyo mid aan qodax lahayn wuxuuna usheegay inay Ingiriis iyo Itoobiya labadaa geed ookale kalayihiin" waa sheeko si adag usoo maleegay taliskii buuralayda oo kaashanaya odayaal aan waxba akhriyin.

Waa sheeko baralay lagu marin habaabinayo dadka si loo maamulo xusuustooda si loo soo celceliyo hadal haynta sheekada ayaa lagu ladhay murti iyo tusaale halkudhaga si'uu wiilba wiilkiisa ugusii tabiyo.

Gobolka Ogaden cidda maamuli iyo cida ka tagi waxaa laga xukumay New York waxaana go'aankaa lahaa dawladihii laysku odhanayay League Of Nation iyagoo Ingiriiska ku amray inuu kalabaxo xamaantiisa islamarkaana sixiixo warqada wareejinta.

Beentaa laynagu habay kama dhaadhicin kartid dadkeena.

Beenkasta oo la'aaminase goonideeda ayay xaqiiqaduna u jirtaa.

Halgankii kululaa loo mawada sinnayn.

Dadka intii gobanimada doontay iskusi omawada galin.

Ragbaa qaaraanka uun bixinayay danahoodana aan ka habsaamin.

Ragbaa markii la qabtay inay fashiliyaan halgankii inay xabsi galaan kadoorbiday laguna silciyay amaba lagu dhugtamay kadib markay diideen inay bixiyaan sir ay wuxuun ka ogaayeen.

Dumarkaa ragga garabtaagnaa oo qaarkood aan dad iyo duunyo waxba lahadhin. Dadkii xabsiyada kusilcayna dumarkay ubadnaayeen qaarna wayba kudhinteen.

Ragbaa horseed ahaa oo diyaar u ahaa dhiigoodu inuu xornimada udaato kagana dhabeeyay

Ragbaa naftooda hibeeyay oo rasaas noolnool laabta udhigtay xabaalna uhurda.

Ragbaa halasa ujiidhay oo laxaadkooda kuwaayay

Madi badan ayaa naftiisa dhiibay oo hooyadii dhashayna kaga oohiyay

Hadaba wixii intaasoo dhan loomaray malahelay ?

Dadkaygu waxay isbaddel uyaqaanaan kaliya waji cusub oo badelay wajigii hore ee indhahooda daaliyay uun.

Waase dabiici markuu fashil yimaado in lakala shakiyo.

Markay guuldarro timaado dadka waxyarbaa kusamra oo iligta ku guntada inayna waajibkoodu ahayn kaliya inay guulaystaan ee uu jiro waajib saaran oo guul iyo guuldarraba faran.

Ilaahay tala saarta oo ha ujabina dhadada cimriga gaaban

*Cabdiyow tabaalaha aduun waa tiskuu qorane*

*Maraan xalay tawalayoon hurdada toos uladiwaayay*

*Takar dhabashadaydii maraan teedna qabanwaayay*

*Tiiraanyadeedaa qalbiga lay tarradhiyaaye*

*Murtidii baryahan ii tunnayd caawa iga tuuji*

*Xornimoy kutiigsaday mudana waanku tabayaaye*

*Waxaan wali latiicaa jiroo waan tukubayaaye*

*tollaahida ragii maray markaan toorida udhiibay*

*ninka gaalka taabacay markuu eeday taladiisa*

*Tirtirsiga colkaan waday miyaa lagu tabaaloobay?*

*Tagoogaha sidaan ooga jabay taababkay go'ane*

*Dalkaygow adoo taahiyoo cadaw kutaakeeyay*

*Gumaysiga intaan kaaga tago kaama taladhaafo*

*Marra inaan shisheeyahaw tamado umataraaroobo*

*Inta aan katacabiro dalkale tuugsi uma aado;*

*Kuman Tabisa kumanaan tifrimay kuman tabaadaaya,*

*Tircis aan tallaabada karayn loo tebbaday kaynta,*

*Iba tuubaleeyeey ninkii toobayaa garane*

*Tif waxay kasiisaa murkaha tobanna deeqdaaye*

*Hadiilaygu taakulo aduun dahabna laytuulo*

*Ama laygu taabaco intaan tirirayay eensheegay*

*Waxba iimatarayaan waxaan calanka taagayne*

*Allahayow xornima taamahaan adiga kaatuugay.*

7-jull-2020 6:41 pm

Tuducyo kamida gabaygii Tafantoof.

Magaca Ogaden iyo ujeedadii gumaysigii hore

Inta aanan tilmaamin ujeedada magaca dhulka Ogaadeen kubaxay bal tusaale yar aan kaaga tibixsiiyo

Jeerkii soomaalidu geela kala dhici jireen colka duulaanka ah ee geela qaadaay markay nabar kafogaadaan kobtii ay geela kadhaceen iyagoo maanka kuhaya birmad kaga yimaada raggay soo moora duugeen ayay raadkooda dhigi jireen ciidan hubaysan oo reebto looyaqaanno.

Si ay birmadka gadoodsan fooda isu daraan , dagaal wakhti qaata iyo hardan kadib dhimasho iyo dhaac ayaa dhinacyada soo kala gaadha ugu danbayna dhawaac kala uruursasho iyo dib ugurasho mooyee ma waxkalaad garan ?

Sidaas oo kale ujeedada ingiriis magacan OGADENIA kalahaa ayaa ah si ayna soomaalidu wada jir ugu raadsanin xoriyada kamaqan sababtuna waa magacan oo uu reebto uga dhigay dhulkeena uu xabashida ucagan galiyay.

O.N.L.F waa jabhadii ugu dambaysay ee xoriyada somaligalbeed u dagaalama qalin iyo qori midkuu ahaadaba hadba heer ay joogtaba mahadhin hawshu waligeed.

Halganka O.N.L.F hormuudka katahay ayaa inta ayay qabiilka ogaden kaalinta ugu badan kuleeyihiin qabiilo badan ayaa iyaguna uga hadhay iyagoo ufahmaya inay xoriyadu ogaden oo kali ah ay dantooda tahay fahamkodaasi masaxbaa mise reebtada ingiriis dhigay ayayna wali fahmin ? Mooji.

Waa urur gobonimo doon ah oo tol iyo taag waayay. dad badan ayaa kudoodaya ONLF magacan Ogaden ha baddalaan.

Way fiicnaan lahayd magac soomali kumidaysan tahay in dhulkeena loogu yeedho si ay dadkeenu umidoobaan lakiin miyay Awood uleeyihiin inay badalaan ? Hadii ay awoodaan maku haboon tahay jeerkan in labaddalo ? Adba iswaydii adoo sinaxariisle ufaaqidaya il falsafadeedna ku eegaya.

Bal kasoo qaad hadii wadaan wayn oo adiga iyo dhawr ruux oo kale idinka dhaxaysa inuu cadaw idinka taag rooni magacaaga kuqoray dabadeedna ceel uu dheer gundhada udhigay markay ahayd inaad siwada jir ah ula soo baxdaan ileen nin tooxsi kumasoo saari Kartide kawarran hadii ay kuyidhaahdaan kuwaad wada lahaydeen "kula soosaari mayno ilaa aad magacaaga wadaanta kuqoran katirto" !! Siday kusuuroobi ?

ONLF dhimasho iyo dhaawacba way umareen helidda xoriyadeena caqabadda ugu waynna waa dadkooda oo qaar kudoodayaan Ogadenia halaga tiro wadaanta kahor intaynaan soosaarin. Taasoo aha ujeedadii hore ee gumaysigii reer Yurub.

Tulud kaa baadiyowday oo ay far iyo shiid kutaalay sidee lagu heli karaa iyadoon sumadeeda lagu yaboohinin ?

**Waa maxay Hadafka ONLF** ?

ONLF'nimadu ma aha hadafkii loo socday ee waa wadiiqadii loo marayay hadafkii loo socday.

Mabaadiida guud ee ururku waa diinta islaamka, raadinta xaquuqda dadka iyo dalka iyo adkaynta midnimada soomaaliyeed oo ah lamataabtaan ilaalinta hantida umadda dhowrista xorriyatul qawlka xaqiijinta cadaaladda iyo furfuridda siyaasadda u hogaansanaanta rabitaanka shacabka, mamnuucidda kalasaraynta, xaqiijinta doorashooyinka xorta ah, kor u qaadista daryeelka bulshadda, kobcinta dhaqaalaha dalka, wanaajinta siyaasadda dibadda, u gurmashada dadka kutabaalooba abaaraha iyo aafooyinka dabiiciga ah.

Iskaashiga lala yeesho cidkasta oo aan isku aragti nahay iyo in laga fogaado u adeegida danaha shisheeyaha, danta xibigani waa xisbi ka turjumaya rabitaanka shacabka, xisbigani wuxuu ka kooban yahay shacabka soomaaliyeed inta isku aragti ah oo dhan, wuxuuna ka madax banaanyahay qabyaalada siddoo kale wuxuu ka soo horjeedaa gumaystaha iyo fikirkiisa, wuxuuna raadinayaa helista xaqa umadda Soomaaliyeed, qasab ma aha in la kala tago uun ee waxaa waajibka ahi waa in shacabkeenna aayahooda iyaga wax laga weydiiyo, haddii ay iyagu doortaan Adhis Ababa waa sax muhiimaddu waa Aftida shacabkeenna. "Aan kala tagno inaga oo aan ama wada joogno innaga oo aan is dilin."

Ururku wuxuu rabaa inuu shacabku ka baxo afduubka siyaasadeed, siyaasiguna waa inuu helaa codka shacabka si uu u helo awood uu ku shaqeeyo oo uu isku halayn karo, si loo helo codka shacabkana waa in la qanciyaa shacabka, waxaana looga baahanyahay siyaasiga xil ka haya ONLF inuu karti, daacadnimo iyo amaano ku sifoobo, taasna waxaa lagu heli karaa hadii siyaasigu si daacad ah uga run sheego shaqada uu u hayo umadda.

wuxuu difaacayaa dhamaan hantida shacabka soomaaliyeed oo ay ka mid tahay diinta islaamka, xisbigan ONLF siyaasadiisu ma aha inuu lahaado shacabka ee waa in shacabku leeyahay xisbigan, xisbigani wuxuu mar walba la tashan doonaa shacabka Soomaaliyeed ee wadanka Ogadeniya udhashay, ururku wuxuu ku tiirsan yahay

talooyinka iyo fikirada wanaagsan ee qof walba oo Soomaaliyeed.

Xeerka ONLF waa mid waafaqsan wadaniyad iyo isjacayl shacabka soomaliyeed ee muslimka ah iyo ilaalinta qiyaamka sharciga islaamka, qof kasta oo soomaali ah ayaa ka qayb gali kara ururka, xubnaha xisbiguna waxay ku shaqaynayaan kuna shaqayn jireen mutadawacnimo, inta uu xisbigani ka gaadhayo xoriyad taam ah waa inay xubnihiisu u adkaystaan duruuf kasta oo la soo gudboonaata, waxaana ladoonayaa in la adkeeyo samirka.

Hogaanka ururku wuxuu ku yimaadaa doorasho xor iyo xalaal ah, cadaaladuna waa halku dhaga ururka, aragtida ururku ka qabo soomaalinimada waa inuu qofku yahay Soomaali ama labadiisa waalid midkood yahay soomaali meeshuu doono ha ku dhashee.

Gobanima-doonku waa inuu la kaashado cidkasta oo ku hamiyaysa burburinta Ethiopia.

Dulmanayaashu way iskaxigaan dadka kale xataa hadayna iyagu is jeclayn.

*Sharafbadane calankaygibaa la-iga sheemaaye*

*Dharaar noolba waa layshiraa la-ishirqoolaaye*

*Shisheeyaha ragbaa iidagaye ima shideeyeene*

*Kuwi Sharadka maraye kufriga wada sharooteyay*

*Ee badi shihiidaan wallee dibu shallaytoonin.*

Waxay odhanayaan "Xabashi iskama celin karro" iyaga oo kaga fakanaya runta uu qalbigu waydiinayo.

Ma jirto awood iska celin karta naf doonaysa inay dhimato! Ee dhimashada doona !

Bal ufiirso Daalibaan geeribadan, 20 sanno iyo balaayin Doollar ka dib natiijadu waxay noqotay waxa aan arkayno. Dhimmashadu waa waxa keliya ee geesiyaashu u badheedhaan, fulayaduna ka gabbadaan.

Wali sow dad ineceb majoogaan? oo tolow ma anigaa abuuray nacaybka mise cid kale?

Shirkaan galayo sow kama soo fasaxqaato taliska booliska iigu dhow?

Calankii ay wiilal soomaaliyeed samaysteen wali sow lama quudhsado?

Wali saw calankeenna kii Xabashidu kama dul qotomo ?

Taliskii Adhis ababa wali saw Jigjiga ma xukumo?

Madaxtooyada Jigjiga nin Adhis ababa la ga soo magacaabay sowma fadhiyo ?

Weydiimuhu waa ay badanyihiin balse jawaabtooda waxaan filayaa in ay mid kali ah tahay.

waxaan ka sugayaa akhristaha isaga oo ku eegaya il-naxariis leh.

Dhamaadka HENGESHII LA-IIXIDHAY

QALINKII ✍Mohamed Marayare

20-Oc-2021.

Mohamedmarayare@gmail.com

